# Vikipediya

# Tojik tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Tojik tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Тоҷикӣ, تاجیکی [tɔːdʒɪˈki] |
| **Mamlakatlar** | Tojikiston , Afgʻoniston, Oʻzbekiston , Qirgʻiziston , Turkmaniston , Xitoy , Rossiya va boshqa mamlakatlar. |
| **Rasmiylik holati** | Tojikiston |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 6 milliondan oshiq |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hindyevropa |
| **Alifbosi** | kirill, arab yozuvi |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | tg |
| **ISO 639-2** | tgk |

**Tojik tili** — hindevropa oilasidagi eroniy tillar guruhining janubi-gʻarbiy guruhchasiga mansub til. Asosan, Tojikiston va Shimoliy Afgʻonistonda, Oʻzbekiston, Qirgʻiziston va Qozogʻistonning ayrim tumanlarida, qisman Eronda tarqalgan. Tojik tilida jami 10 mln.dan ortiq (mas., Tojikistonda 4 mln.dan, Oʻzbekistonda 1 mln.dan ortiq, Afgʻonistonda 4 mln.ga yaqin) kishi soʻzlashadi (2001). Fonetik tizimida 6 unli va 24 undosh fonema bor. Urgʻu dinamik xususiyatga ega, koʻpincha soʻzning oxirgi boʻgʻiniga tushadi. Grammatik qurilishi agglyutinativflektiv xususiyatga ega. Ot, sifat, son turkumlaridagi soʻz oʻzgarishining qadimda rivojlangan tizimi hozirda yoʻqolgan. Jins va kelishik kategoriyalari mavjud emas. Kelishik munosabatlari sintaktik usulda ifodalanadi. Izofa otlar aloqasida eng keng tarqalgan vositalardandir. Feʼl sohasida koʻplab analitik shakllar va birikmalar uchraydi. 4 ta mayl (aniqlik, buyruq, shart va ehtimollik) bor.

Adabiy Tojik tili qad. forstojik tili (9— 15-asrlar)ga — fors, tojik va dari tillarida soʻzlashuvchilar uchun umumiy manbaga borib takaladi. 20-asrda adabiy tilning soʻzlashuv tili bilan yaqinlashuvi natijasida unda, ayniqsa, leksikada, jiddiy oʻzgarishlar roʻy beradi.

Tojik tilidagi ilk yozma yodgorliklar 9-asrga mansub. Tojikiston Respublikasidagi Tojik tilida 1929 yil gacha arab, 1940 yilgacha lotin, 1940 yildan rus grafikasi asosidagi yozuvdan foydalaniladi.




**Tojik tili** (tojikcha: *забони Тоҷикӣ*) Tojikiston, Oʻzbekiston, Eronning shimoliy-sharqiy qismi, Afgʻonistonning shimoliy qismi, Turkmanistonning janubiy qismi hamda Xitoyning shimoliy qismida yashaydigan aholining soʻzlashuv tili hisoblanib, dunyoda 6 milliondan ziyod kishi bu tilda gaplashadi. Tojik tili eroniy tillarining pahlaviy tili oqibatida vujudga kelgan. Milodiy 8-9 asrlarda Yaqin Sharq va Oʻrta Osiyoda fan va madaniyat tili darajasiga koʻtarilib, forsii dariy sifatida davlat tili maqomiga erishgan. 9-15 asrlarda sheʻriyat tili sifatida nashʻunamo qilib nodir asarlar yaratildi. Misol sifatida bir "Layli va Majnun" dostoning oʻzi 88 shoir tomonidan turlicha talqinda yozildi. Rudakiy, Abu Ali ibn Sino, Firdasiy, Xayyom, Rumiy, Saʼdiy, Hofiz, Jomiy, Bedil dek allomalar ushbu tilda ijod qilishdi.

Oʻzbekistonda bu til asosan Samarqand va Buxoro, qisman esa Andijon, Namangan, Fargʻona, Surxondaryo, Qashqadaryo, Navoiy, Jizzax va juda kam miqdorda Sirdaryo, Xorazm, Toshkent viloyatlarida yashovchi aholining soʻzlashuv tili hisoblanib, Oʻzbek tilidan keyin ikkinchi tarqalgan til sifatida eʼtirof etiladi.

## Alifbodagi oʻzaro farqlari

| **Kirillcha** | **Lotincha (1929—1939)** | **Arabcha shirift** | **XFA** |
|---|---|---|---|
| А а | A a | اَ, َ | /a/ |
| Б б | B в | ب | /b/ |
| В в | V v | و | /v/ |
| Г г | G g | گ | /g/ |
| Ғ ғ | Ƣ ƣ | غ | /ʁ/ |
| Д д | D d | د | /d/ |
| Е е | E e | ی | /e/ |
| Ё ё | Jo jo | یا | /jɔ/ |
| Ж ж | Ƶ ƶ | ژ | /ʒ/ |
| З з | Z z | ض ,ظ ,ذ ,ز | /z/ |
| И и | I i | اِ, ِ | /i/ |
| Ӣ ӣ | Ī ī | ی | /ˈi/ |
| Й й | J j | ئ, ی | /j/ |
| К к | K k | ک | /k/ |
| Қ қ | Q q | ق | /q/ |
| Л л | L l | ل | /l/ |
| М м | M m | م | /m/ |
| Н н | N n | ن | /n/ |
| О о | O o | ا, آ | /ɔ/ |
| П п | P p | پ | /p/ |
| Р р | R r | ر | /ɾ/ |
| С с | S s | ث ,ص ,س | /s/ |
| Т т | T t | ت ,ط | /t/ |

| | | | |
|---|---|---|---|
| У у | U u | اُ, ُ | /u/ |
| Ӯ ӯ | Ū ū | او, و | /ɵ/ |
| Ф ф | F f | ف | /f/ |
| Х х | X x | خ | /χ/ |
| Ҳ ҳ | H h | ح | /h/ |
| Ч ч | C c | چ | /tʃ/ |
| Ҷ ҷ | Ç ç | ج | /dʒ/ |
| Ш ш | Ş ş | ش | /ʃ/ |
| ъ | ' | ع | /ʔ/ |
| Э э | E e | ای | /e/ |
| Ю ю | Ju ju | یُ, یو | /ju/ |
| Я я | Ja ja | یَ, یه | /ja/ |




*Ushbu maqolada O ʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) ma ʼlumotlaridan foydalanilgan.*

---